Manzu (SAW) ya ce

"Ya Mu'azu, shin ko ka san haƙƙin Allah a kan bayinsa? Mu'azu ya ce: Allah da Manzonsa ne mafi sani. Manzo (SAW) ya ce: Haƙƙinsa shi ne su bauta masa shi kaɗai, kada su haɗa shi da kome a wajen bauta. Sa'an nan ya ce: Shin ko ka san haƙƙinsu a kan Ubangiji? Mu'azu ya ce: Allah da Manzo ne mafi sani. Ya ce: Kada ya yi musu azaba idan sun kaɗaita shi da bauta."

(Bukhari da Muslim)

بسم الله الرحمن الرحيم

**Gabatarwa**

Lallai godiya ta tabbata ga Allah, muna gode masa, muna neman taimakonsa, muna neman gafara tasa. Muna neman tsari da Allah daga sharrin kawunanmu da miyagun ayyukanmu. Wanda Allah ya shirye shi, babu mai ɓatar da shi kuma wanda ya ɓatar babu mai shiriya tasa. Ina shaidawa babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, shi kaɗai, ba shi da abokin tarayya. Kuma ina shaidawa cewa Muhammad bawansa ne, kuma Ma'aikinsa ne. Tsira da aminci su tabbata a gare shi, da Alayensa, da Sahabbansa, da waɗanda suka bi Sunnarsa har zuwa ranar sakamako.

Bayan haka, babu shakka sanin ilmin Tauhidi shi ne wajibi na farko, kuma mafi muhimmanci a kan bawa mukallafi, kamar yadda Allah Maɗaukaki ya ce, "Saboda haka ka sani cewa babu abin bautawa face Allah." (Suratu Mahammad: 19). Sanin cewa babu abin bautawa sai Allah, wanda shi ne sanin Tauhidi, yana gaba da sanin sallah da zakka da azumi da hajji da dukkan ibadojin Musulunci da shari'o'insa, da dokokinsa da tsare-tsarensa. Domin Tauhidi shi ne ruhin Musulunci kuma shi ne harsashe wanda ake aza ginin addini a kansa. Ibada, kome kyawunta da yawanta da ingancinta, idan ba'a ɗora ta a kan ingantaccen harsashe na Tauhidi ba, to kamar jiki ne ba rai ko kuma ginin da ba harsashe. Wannan ya sa malamai magabata suke buɗe littafansu da bayanin Tauhidi, kamar yadda malam mai **Ahlari** ya yi, inda yake cewa a farkon littafinsa, "***Auwalu ma yajibu alal mukallafi tas'hihu imanihi,***" ma'ana: "Farkon abinda yake wajaba a kan mukallafi shi ne inganta imaninsa." Hanya guda ta inganta imani kuwa ita ce sanin ilmin Tauhidi.

Wannan littafi da nake gabatarwa a yau, wanda kuma na sanya shi ya zama cikamakin Jerin Littafan Shi'a, an buga shi da farko a shekarar 2005 a matsayin littafi mai zaman kansa. Amma na ga ya dace in sanya shi a cikin wannan Jerin saboda ya zama ƙarin bayani ga aƙidar Ahalus Sunna wal Jama'a kuma ya zama ciko ga maudu'in littafin da ya gabace shi a Jerin. Hakan kuma, har yau, zai dace da ƙa'idar tarbiyya da take cewa idan ka koya wa mutane cewa kaza ba shi da kyau, to sai ka ba su madadinsa mai kyau, wanda zai maye masa, ya cike gurbinsa. Tauhidi a bisa tafarkin Sunna da magabatan al'umma na ƙwarai shi ne madadi mafi alheri ga aƙidar Shi'a.

Kuma ina so mai karatu ya sani cewa, a cikin wannan littafi nawa na bi tafarkin malaman Sunna magabata, tun daga kan Sahabbai da Tabi'ai har zuwa ga limaman mazhabobi, Imam Malik da Shafi'i da Abu Hanifa da Ahmad binu Hanbal, da wasunsu, na dogaro kacokan a kan Alƙur'ani da Sunna wajen shimfiɗa mas'alolin ilmin Tauhidi. Ban bi tafarkin **Ahalul Kalami** ba, ko **Mutakallimuna,** waɗanda suke dogaro a kan **Falsafa** da **Ilmin Manɗiƙi** wajen tabbatar da mas'alolin Tauhidi. Haka nan, ban bi tafarkin ƙungiyoyin bidi'a ba, kamar Mu'utazilawa da Jahamawa da suransu, waɗanda suke tawilin sifofin Ubangiji Mabuwayi, ko su kamanta su da sifofin talikai, ko su ɓata ma'anarsu, su karkace da ita ga barin yadda Allah ya saukar da ita.

Na zaɓi in bi wancan tafarki na farko, kuma in kaucewa tafarkai biyu na baya, domin shi ne tafarkin Annabi (SAW) da muminai: Sahabban Manzon Allah, da Tabi'ansu da Tabi'an Tabi'ai da waɗanda suka bi su da kyautatawa. Allah yana cewa, "Kuma wanda ya saɓawa Manzo daga bayan shiriya ta bayyana a gare shi, kuma ya bi wanin hanyar muminai, za mu jiɓintar masa abinda ya jiɓinta, kuma mu ƙone shi da Jahannama. Kuma ta munana ta zama makoma." (Suratun Nisa: 115).

Sa'an nan na kawo bayani a kan shirka, a matsayinta na kishiyar Tauhidi, domin da sanin kishiyoyi ne haƙiƙanin abubuwa ke bayyana, a san su farin sani. Ga misali, idan kana so mutum ya san launin fari, sani na haƙiƙa, to sai ka kawo baƙi ka kara kusa da shi, sai ka ga farin ya fito fili tantarwai. Haka nan idan kana so mutum ya san ma'anar dogo, to sai ka jera dogo da gajere, a sannan sai tsawon dogo ya bayyan.

Wannan ya sa ya zama larura cewa, a wajen darasun Tauhidi to dole kuma a yi darasun shirka domin sanin Tauhidi ba ya cika sai da fahimtar shirka, kamar yadda imani da Allah ba ya kammala sai an kafirce da waninsa. Wannan shi ne ma'anar *La ilaha illallahu:* Babu abin bautawa (da gaskiya) sai Allah. Wannan kalma ta haɗa abubuwa biyu: imani da Allah da kuma kafircewa da waninsa. Ta kore dukkan abin bauta wanin Allah, kuma ta tabbatar da **uluhiyya** gare shi, shi kaɗai.

Don haka Ubangiji Maɗaukaki yake gwama ambaton abubuwan guda biyu a cikin Alƙur'ani, kamar inda yake cewa, "Kuma lalle ne, haƙiƙa, mun aika a cikin ko wace al'umma da wani manzo (ya ce): Ku bautawa Allah, kuma ku nisanci ɗagutu." (Suratun Nahl: 36). Sai ya gwama ambaton bautar Allah da nesantar ɗagutu, kamar yadda ya faɗi a wata ayar, "Kuma waɗanda suka nisanci shaiɗannu ga bauta musu, kuma suka mai da al'amari ga Allah, suna da bushara. To, ka bayar da bushara ga bayina." (Suratuz Zumar: 17). A nan ma, sai ya gwama bautar aljannu da komawa ga Allah, wanda yake nufin shirka da Tauhidi.

Saboda haka sanin shirka shi ma wajibi ne a kan Musulmi domin ya kauce mata. Rashin sanin ta ne ya sa da yawa daga cikin Musulmi suke afkawa cikin ta, kamar yadda Allah Maɗaukaki yake cewa, "Kuma mafi yawansu ba

su yin imani da Allah face kuma suna masu shirki.” (Suratu Yusuf: 106). Kuma duk mai hankali zai ga haka ƙarara a wannan zamani namu, zamanin da ake ALLANTAR DA SHAIHUNNAI, ana bautar GUMAKAN IMAMAI.

A ƙarshe ina roƙon Allah Maɗaukaki da ya amfani Musulmi da wannan littafi, da sauran littafan dake cikin wannan Jeri, ya rubuta min ladansu, kuma ya sanya su gare ni sadaka mai gudanawa a bayan raina. Allah shi ne abin roƙo.

## Babi Na Ɗaya
## Tauhidi

Wannan babi zai ƙunshi bayani a kan ma'anar Tauhidi, muhimmancinsa, falalarsa da kuma wasu daga cikin fa'idojinsa. Haka nan, zai yi bayani taƙaitacce dangane da maƙiyan Tauhidi.

**Ma'anar Tauhidi**

Ma'anar Tauhidi a luga shi ne kaɗaitawa. A ilmance, kalamar tana nufin kaɗaita Allah Maɗaukaki, ko kuma ƙudure kaɗaitakarsa a zatinsa da sunayensa da sifofinsa da ayyukansa. Watau mutum ya ƙudure a zuciyarsa cewa, Allah ɗaya ne a zatinsa, watau babu wani abin bauta, ko kuma ubangiji, da ya cancanci bauta sai shi, ɗaya ne a sunayensa, watau babu wani wanda ke da sunaye irin nasa, ko za'a kira shi takwaransa; ɗaya ne a cikin sifofinsa, watau babu wani dake da sifofi irin nasa; kuma ɗaya ne a ayyukansa, watau babu wani dake iya aiki irin nasa.

Wannan yana nufin tsarkake Ubangiji daga kini, ko sa'a, ko sako, ko mai kama, ko kuma ko wane irin wani wanda zai yi tarayya da shi a cikin zatinsa, ko allantakarsa, ko sunayensa, ko sifofinsa ko ayyukansa. Allah ɗaya ne, shi kaɗai yake, makaɗaici ne shi ta ko wace fuska: ta zafinsa da haƙiƙaninsa; ta sunayensa da kyawunsu da tsarkinsu da ɗaukakarsu; ta sifofinsa da kyawnsu da tsarkinsu da ɗaukakarsu da keɓantarsu; ta ayyukansa da kyawunsu da cikarsu da tsarinsu da hikimarsu da ban mamakinsu. Allah ɗaya yake ta ko wace fuska. Shi ne ɗaya, mara, guda, tilo. "Ka ce: Shi ne Allah Makaɗaici. Allah wanda ake nufin sa da bukata. Bei haifaa ba, kuma ba'a haife shi ba. Kuma babu ɗaya da ya kasance tamka a gare shi." (Suratul Ikhlasi: 1- 4).

**Muhimmancin Tauhidi**

Tauhidi shi ne ƙashin bayan Musulunci kuma shi ne harsashe wanda ake gina shigifar addini a kansa. Muhimmancinsa yana bayyana daga waɗannan abubuwa:

1. An halicci halitta domin kaɗaita Allah, kamar yadda yake cewa, "Kuma ban halitta aljannu da mutane ba sai domin su bauta mini." (Suratudh Dhariyat: 56). Watau su kaɗaita ni da bauta.

2. Kira zuwa ga Tauhidi shi ne aikin dukkan annabawa. Allah Maɗaukaki ya ce, "Kuma ba mu aiki wani manzo ba a gabaninka face muna yin wahayi zuwa gare shi, cewa: Lalle ne shi, babu abin bautawa face ni, sai ku bauta mini." (Suratul Anbiya: 25). Kuma ya ce, "Kuma lalle ne, haƙiƙa, mun aika a cikin ko wace al'umma da wani manzo (ya ce): Ku bautawa Allah, kuma ku nisanci ɗagutu." (Suratun Nahl: 36).

Har yau, yana cewa: "Kuma zuwa ga Adawa, (muka aike) ɗan uwansu Hudu, ya ce: Ya mutanena ku bautawa Allah; ba ku da wani abin bautawa face shi." (Suratul A'araf: 65; da Suratu Hud: 50). Kuma ya ce, "Kuma zuwa ga Samudawa ɗan uwansu Salihu, ya ce: Ya mutanena, ku bautawa Allah ba ku da wani abin bautawa face shi." (Suratul A'araf: 73; da Suratu Hud: 61). Kuma ya ce, "Kuma zuwa Madyana ɗan uwansu Shu'aibu, ya ce: Ya mutanena, ku bautawa Allah; ba ku da wani abin bautawa face shi." (Suratu Hud: 84; da Suratul A'araf: 85).

Waɗannan ayoyi guda takwas, da wasu da yawa masu kama da su, suna nuna cewa kira zuwa ga Tauhidi shi ne aikin dukkan annabawa da manzanni.

3. Tauhidi shi ne na farko; kome yana biyowa bayansa. Wannan ya sa Annabi Muhammad (SAW) ya zauna shekara goma sha uku a Makka ba ya kome sai kira zuwa ga Tauhidi kawai. Sauran al'amuran Musulunci kaf, wanda ya haɗa da shika- shikansa, da shari'o'insa, da hukunce-hukuncensa, da kyawawan halayensa, da ladubbansa, waɗannan duka Manzon Allah (SAW) ya koyar da su a shekara goma da ya rayu a Madina. Idan aka duba tsawon lokaci ana iya ganin cewa Tauhidi, shi kaɗai, ya ɗauki sama da rabi na lokacin da Annabi ya ɗauka yana iyar da aiken Ubangijinsa.

Kuma Manzo (SAW) ya kasance yana sanar da Sahabbansa cewa idan za su kira mutane zuwa Musuluci, to Tauhidi ya zama farkon abinda za su yi kira zuwa gare shi. An ruwaito cewa, lokacin da ya aike Mu'azu binu Jabal (R.A) zuwa ƙasar Yaman domin ya kira su ga Musulunci, ya yi masa wasiya kamar haka: "Lallai kai za ka samu wasu mutane ma'abota littafi (Yahudu ko Nasara),to ya zama farkon abinda za ka fara kiran su zuwa gare shi cewa su kaɗaita Allah Maɗaukaki. Idan sun karɓi wannan, to ka faɗa musa cewa Allah ya farlanta a kansu sallah guda biyar a cikin wuni da dare. Idan suka karɓa, to ka ba su labari cewa Allah ya farlanta a kansu zakkar dukiyoyinsu wacce za'a karɓa daga mawadatansu a maida ga matalautansu."[1]

Duka wannan yana nuna muhimmancin Tauhidi.

[1] Bukhari da Muslim

**Falalar Tauhidi**

Tauhidi yana da falala mai yawa wacce take nuna ɗaukakar darajarsa a Musulunci. Za mu ambata kaɗan gada cikinsu.

1. Tauhidi shiriya ne a duniya kuma aminci ne daga wuta a lahira. Kamar yadda Allah Maɗaukaki ya ce, "Waɗanda suka yi imani, kuma ba su gauraya imaninsu da zalunci ba (watau shirka), waɗan nan suna da aminci, kuma su ne shiryayyu." (Suratul An'am: 82).

2. Tauhidi shi ne ƙololuwar imani, kamar yadda Manzo (SAW) ya ce, "Imani kashi sittin da shida ne. Mafi ɗaukakarsa faɗin *Babu abin bautawa sai Allah*, kuma mafi ƙarantarsa shi ne gusar da cuta daga hanya."[1]

3. Tauhidi sanadin kankare zunubai ne. A cikin *hadisi ƙudusi,* Allah mai girma da ɗaukaka yana cewa, "Ya ɗan Adam. Da za ka zo min da gwargwadon cikin ƙasa na zunubi, amma kuma ba ka haɗa kome da ni wajen bauta, da na zo maka da gwargwadon cikinta na gafara."[2]

4. Tauhidi sanadin shiga Aljanna ne, ko ba aiki. Manzon Allah (SAW) ya ce, "Wanda ya mutu ba ya haɗa Allah da kome (wajen bauta), zai shiga Aljanna. Wanda ya mutu yana haɗa Allah da wani abu zai shiga wuta."[3] A wani hadisin, ya ce, "Wanda ya shaida babu abin bautawa sai Allah, shi ƙaɗai ba shi da abokin tarayya, kuma Muhammad bawansa ne kuma Manzonsa ne. Kuma (ya shaida) cewa Isa bawan Allah ne kuma Manzonsa ne, kuma kalmarsa ce da ya jefa ta ga Maryamu, kuma ruhu ne daga gare shi. Kuma (ya shaida) cewa Aljanna gaskiya ce, kuma wuta gaskiya ce, Allah zai shigar da shi Aljanna ko mene ne aikinsa."[4]

**Fa'idojin Tauhidi**

Tauhidi yana da fa'idoji masu yawa ga wanda Allah ya arzuta shi da ƙudure shi. Daga cikinsu:

1. Tauhidi 'yanci ne ga mutum, yana 'yanta shi daga bautar kowa da kome sai Allah, shi kaɗai; yana 'yanta hankalinsa daga tasirin camfe-camfe da almara da tsoron abinda bai cancnta a tsorace shi ba, kamar aljnnu da shaiɗanu da masu ta'ammali da su; yana 'yanta lamirinsa daga ƙasƙanta da saduda da miƙa wuya ga wanin Allah; kuma yana 'yanta rayuwarsa daga danniyar Fir'aunawa masu mulkin zalunci, da horewar dujalan malamai masu

---

[1] **Muslim**.
[2] Duba **Sunan** na Tirmizi.
[3] A duba **Sahih Muslim.**
[4] **Bukhari** da **Muslim**.

ɓatar da mutane, da bokaye da ‘yan tsibbu masu cin gumin bayi bisa ƙarya, da duk wasu ƙananan shaiɗanu taƙadarai.

2. Tauhidi yana gina mutum kamili, natsatsse, mai gaba gaɗi a rayuwa, saboda abin bautarsa guda: Allah, abin koyinsa guda: Annabi (SAW), abin biyarsa guda: Alƙur’arani, burinsa guda: samun yardar Ubangiji. Bai rarraba kansa tsakanin iyayen giji dabam-daban ba, balle ya ruɗe, ko ya rasa alƙibla. Kirarinsa a koda yaushe abinda Annabi Yusuf ya ce, “Ya abokaina biyu na kurkuku! Shin iyayen giji dabam-daban ne mafiya alheri ko kuwa Allah Makaɗaici, mai tarnƙwasawa?” (Suratu Yusuf: 39).

3. Tauhidi yana ba da ƙarfin hali saboda cika ran mai shi da kyakkyawar fata daga Allah, da amin- cewa da shi, da dogaro a kansa, da yarda da hukuncinsa, da haƙuri a kan jarrabawarsa, da wadatuwa ga barin waninsa. Sai mutum ya zama tamakar dutse, a faɗa masa a yi rauni, balle idan shi ya faɗa!

4. Tauhidi harsashen ‘yan uwantaka ne da daidaito tsakanin mutane da haɗin kai. Tauhidi bai barin mutane sashensu ya ɗauki sashe a matsayin iyayen giji koma bayan Allah; a ƙarƙashin inuwar Tauhidi mutane duka dai-dai suke, dukkaninsu bayi ne na Ubangiji guda, babu wanda ke da fifiko a kan ɗan uwansa sai da tsoron Allah kawai.

**Maƙiyan Tauhidi**

Kalmar **La ilaha illallahu** shelar tawaye ce ga duk wani ɗan wasan kwaikwayo mai kambi, ko rawani, ko hular kwano; da duk wata karagar ƙarya, da tsarin zalunci ko hanyar makirci. *“La”* ɗin nan yatsan kashedi ne a fuskar duk wani azzalumi, ko jabberi, ko dujali, ko taƙadari, wanda yake nufin bautar da bayin Allah, ko danne su, ko wulaƙanta su, ko ɓatar da su. Wannan ya sa azzalumai da masu girman kai ba su gushe ba suna faɗa da masu wannan kalma tun ran da Muhammadu Manzon Allah ya ɗaga ta a fuskar Lata da Uzza, da Abu Jahil da Abu Lahabi har ya zuwa yau.

Daga cikin masu gaba da Tauhidi a wannan zamani akwai:

1. Kafirai daga dukkan nau’o’in kafirci da tafarkansa, kamar Mulhidai da Zindiƙai da Mushrikai da Yahudu da Nasara da sauransu.
2. Azzaluman sarakai da masu mulki waɗanda suke ɗauke da sunan Musulunci amma suna ƙin sa. Da munafukai, almajiran Yahudu, waɗanda suke amsa sunan Musulmi amma suna yi wa Musulunci zagon ƙasa.
3. Miyagun malamai ‘yan bidi’a, da dujalai waɗanda suka ɗauki addini a matsayin hanyar gina duniya, da gina gidajensu na gado, da hore mutane domin cin guminsu a bisa zalunci, da ɓatar da bayin Allah.

## Babi Na Biyu
## Rabe-raben Tauhidi

Wannan babi zai yi bayanin rabuwar Tauhidi zuwa kashi uku, tare da bayyana waɗannan kaso filla-filla. Sa'an nan zai yi bayani a kan sunayen Allah kyawawa da sifofinsa tsarkaka kuma ya fayyace tafarkin Sunna dangane da wannan.

Tauhidi ya kasu gida uku: Tauhidin rububiyya, Tauhidin uluhiyya, Tauhidin sunaye da sifofi. Ga bayaninsu dalla-dalla.

### Tauhidin Rububiyya

Tauhidi Rububiyya shi ne mutum ya ƙudure cewa Allah shi kaɗai, shi ne *Rabbu.* Ma'anar *Rabbu* a Larabci shi ne mahalicci kuma mai kulawa da halittar. A Hausa ana fassara wannan kalma da Ubangiji. *Rabbu* shi ne mai halittar halittu kuma ya ba su duk abinda suke bukata na ji da gani, ƙarfi da lafiya, ci da sha, ɗaukaka da wadata, da sauransu. Kuma har wa yau, shi ne, idan ya so, yake karɓe waɗan nan abubuwan. Don haka, *Rabbu* shi ne mai rayawa mai kashewa, mai ɗaukakawa mai ƙaskantawa, mai bayarwa mai hanawa, kamar yadda Allah Maɗaukaki yake cewa, "(Shi ne) Ubangijin sammai da ƙasa da abinda ke a tsakaninsu, idan kun kasance masu yaƙini (za ku gane haka). Babu abin bautawa face shi. Yana rayawa kuma yana kashewa. (Shi ne) Ubangijin ku, kuma Ubangijin ubanninku na farko." (Suratud Dukhan: 7-8).

Kaɗaita Allah da rububiyya, watau ƙudure cewa shi kaɗai shi ne ya halicci halittu manya da ƙanana: sammai da ƙasa; rana da wata da taurari; koguna da duwatsu; mutane da aljannu da dabbobi da ƙwari; tare da ƙudure cewa shi kaɗai yake da tasarrufi da su, watau shi ke yin yadda ya ga dama da su da ikonsa da ƙarfinsa. Wannan shi ne haƙiƙanin Tauhidin rububiyya. Kuma wannan nau'i na Tauhidi ko mushirikai ba sa ja a kan sa; domin sun san ba gumakansu ne suka halicci halittu ba, kuma ba su ke sarrafa halittu ba. Wannan ya sa suke iƙirari da Tauhidin rububiyya, kamar yadda Allah ya ba da labarinsu a cikin littafinsa mai girma: "Lalle idan ka tambaye su: wane ne ya halitta sammai da ƙasa kuma ya hore rana da wata? Lalle suna cewa: Allah ne. To, yaya ake karkatar da su?" (Suratul Ankabut: 61). A wata ayar ya ce, "Kuma lalle idan ka tambaye su: Wane ne ya saukar da ruwa daga sama, har ya rayar da ƙasa game da shi a bayan mutuwarta? Lalle suna cewa: Allah ne." (Suratul Ankabut 63). Har yau, a wata ayar ya ce, "Kuma lalle idan ka tambeye su: Wane ne ya halitta su? Lalle ne za su ce: Allah ne. To, yaya ake juyarda su? " (Suratuz Zukhruf: 87).

Daga nan za mu fahimci cewa irin wannan Tauhidi na rububiyya Musulmi da mushirikai sun yi tarayya a kansa. Har da mushiriakan zamanin Jahiliyya, waɗanda aka aike Annabi (SAW) zuwa gare su, ba sa musun sa. Amma kuma ƙudure wannan nau'i na Tauhidi shi kaɗai bai hana a kira su mushirikai ba. Wannan yana nunawa a fili cewa ƙudure nau'i guda na Tauhidi bai isarwa; dole sai an haɗa da sauran nau'i biyun: Tauhidin uluhiyya da Tauhidin sunaye da sifofi.

**Tauhidin Uluhiyya**

Tauhidin uluhiyya shi ne mutum ya ƙudure cewa Allah, shi kaɗai, shi ne *Ilahu.* Ma'anar *Ilahu* a Larabci shi ne abin bauta, ko kuma wanda ya cancanci a bauta masa. Allah, shi kaɗai, shi ya cancanci a bauta masa; shi ne abin bauta na gaskiya, wanda ake bautawa da cancanta, kuma ba shi da abokin ta rayya a cikin *uluhiyyarsa.*

Tauhidin uluhiyya ana gina shi a kan Tauhidin rububiyya: watau tunda Allah, shi kaɗai, shi ne *rabbu* wanda ya halicci halitta kuma yake kulawa da ita, to tabbas shi kaɗai shi ya cancanci ya zama *ilahu,* watau abin bauta na gaskiya. Wanda ya halicci halitta shi ya kamata halittu su bauta masa; shi ke da haƙƙin a bauta masa. Idan da halitta za su bautawa waninsa, to da sun yi zalunci, domin sun ɗauki haƙƙinsa sun baiwa wani wanda bai cancance shi ba. Wannan ya sa ake kiran shirka zalunci kamar yadda Allah Maɗaukaki yake cewa, "Kuma a lokacin da Luƙuman ya ce wa ɗansa, alhali kuwa yana yi masa wa'azi: Ya ƙaramin ɗana! Kada ka yi shirka game da Allah. Lalle shirki wani zalunci ne mai girma." (Suratu Luƙman: 13).

Dangane da Tauhidin uluhiyya, Allah yana faɗi a cikin littafinsa mai tsarki, "Kuma abin bauta- warku abin bauta ne guda. Babu wani abin bauta face shi, mai rahama mai jin ƙai." (Suratul Baƙara: 163). Kuma yana cewa, "Shi ne Allah wanda babu abin bautawa face shi, mai mulki, mai tsarki, Aminci, mai amintarwa, mai tsarewa, mabuwayi, mai tilastawa, mai kamun kai. Tsarki ya tabbata a gare shi daga abinda suke yi na shirki da shi." (Suratul Hashr: 23). Har yau, yana faɗin, "Lalle ni, ni ne Allah. Babu abin bautawa face ni. Sai ka bauta mini kuma ka tsayar da sallah domin tuna ni." (Suratu Ɗ.H: 14).

Har ila yau, yana cikin Tauhidin uluhiyya kaɗaita Allah da haƙƙin umarni da hani, da halattawa da haramtawa, da sanya shari'a, da aza doka, da tsara rayuwa. Duka wannan haƙƙinsa ne a matsayinsa na *rabbu.* Tunda shi kaɗai shi ya halicci halitta, to, shi kaɗai shi yake da haƙƙin da zai umarce su ko ya hana su; shi ka latta musa ko ya haramta musu; kuma shi kaɗai yake da haƙƙin ya tsara musu rayuwarsu (domin shi ya ba su rayuwar) kuma su bi tsarinas sau da ƙafa.

Haka kuma yana cikin Tauhidin uluhiyya kaɗaita Allah da dukkan nau'o'in ibada da launukanta. Ibada tana da nau'i huɗu:

1. Ibadar zuciya, kamar son Allah da tsoronsa da dogaro a gare shi da girmama shi da fatar rahamarsa, da sauransu.
2. Ibadar harshe, kamar zikiri da yabon Allah da gode masa da tsarkake shi da yi masa kirari da neman gafararsa (istigfari) da roƙon sa (addu'a) da neman tsanantuwa gare shi (tawassuli) da neman tanyonsa (istigasa), da abinda ya yi kama da haka.
3. Ibadar gaɓoɓi, kamar sallah da azumi da ɗawafi da jihadi.
4. Ibadar dukiya, kamar zakka da sadaka da ciyarwa, da sauransu.

Duka waɗannan nau'o'i huɗu na ibada haƙƙin Allah ne shi ɗaya, bai halasta a fuskantar da wani abu daga cikinsu zuwa ga waninsu.

**Tauhidin Sunaye da Sifofi**

Watau sunayen Allah da sifofinsa. Ma'anarsa shi ne mutum ya yi ban gaskiya da dukkan sunayen da Allah Maɗaukaki ya kira kansa da su a cikin Alƙur'ani mai girma, ko Annabinsa (SAW) ya kira shi da su a cikin hadisai ingatattu. Haka nan kuma ya yi ban gaskiya da dukkan sifofin da Allah ya sifanta kansa da su a cikin Alƙur'ani mai girma, ko Annabinsa (SAW) ya sifanta shi da su a cikin hadisai ingatattu. Musulmi zai kaɗaita Allah da waɗannan sunaye da sifofi, ya kaɓance shi da su, ba zai haɗa shi tarayya da kowa ba a cikinsu. Haka nan kuma zai yi imani da su kamar yadda suke, watau kamar yadda Allah ya saukar da su, ko Manzon Allah (SAW) ya bayyana su, ba tare da ya yi musu tawili ba, ko ya ɓata ma'anarsu, ko ya kamanta su da sifofin talikai, ko ya ce ga takamaimai yadda suke.

Bari mu ba da misali a nan da wani abu da mutane da yawa suke yin kure a kansa, shi ne baiwa talikai wata sifa daga cikin sifofin Allah Maɗaukaki. *Alimul Gaibi,* watau Masanin Gaibu, sifa ce daga sifofin Allah waɗanda ya keɓanta da su, amma da yawa za ka ji wasu na danganta wannan sifa ga Annabi (SAW), sai su ce Annabi ya san gaibu! To ka ga wannan shirkar sifa ce; domin sanin gaibu sifa ce ta Allah wacce ba mai tarayya da shi a cikinta, kamar yadda yake cewa, "Ka ce: Babu wanda ya san gaibi a cikin sammai da ƙasa face Allah." (Suratun Naml: 65).

**Sunayen Allah**

Allah Maɗaukaki yana da sunaye kyawawa waɗanda ya yi umarni a roƙe shi da su. “Kuma Allah yana da sunaye masu kyau, sai ku roƙe shi da su.” (Suratul A’araf: 180). Waɗannan sunaye suna da yawa ainun; wasu ambaton su ya zo a cikin Alƙur’ani, wasu a cikin hadisai. Misali, faɗin Allah mai girma da ɗaukaka: “Shi ne Allah wanda babu abin bautawa face shi, Mai mulki *(Almalik),* Mai tsarki *(Alƙuddus)* Aminci *(Assalam),* Mai amintarwa *(Almu’min),* Mai tsarewa (*Almuhaimin),* Mabuwayi *(Ai’aziz),* Mai tilastawa *(Aljabbar),* Mai kamun kai *(Almutakabbir).* Tsarki ya takkata a gare shi daga abinda suke yi na shirki da shi. Shi ne Allah Mai halitta *(Alkhaliƙ),* Mai ginawa *(Albari’u),* Mai surantawa *(Almusauwiru).* Yana da sunaye masu kyau, abinda ke a cikin sammai da ƙasa suna tsarkake shi, kuma shi ne Mabuwayi (*Al’aziz),* Mai hikima *(Alhakim).”* (Suratul Hashr: 23-24). Waɗannan sunaye na Allah duka ɗaya suke; ko wane ana kiran sa da shi, kuma ana roƙon sa da shi. “Ka ce: Ku kirayi Allah ko kuwa ku kirayi Mai rahama *(Arrahman).* Ko wane kuka kira, to, yana da sunaye mafi kyau.” (Suratul Isra: 110).

Amma dangane da takamaiman adadin sunayen Allah, to babu wanda ya san wannan sai shi, Makaɗaici. Akwai sunayensa kyawawa ɗari ba ɗaya, watau tis’in da tara, waɗanda suka taho baki ɗaya a cikin hadisi. Waɗannan su suka fi shahara, amma ba suke nan ba. Sunayen Allah sai shi ya san adadinsu. Akwai waɗanda ya saukar a cikin wasu littafansa waɗanda ba mu sani ba, akwai waɗanda ya sanar da wasu bayi nasa musamman, akwai kuma waɗanda ya keɓanta da sanin su a cikin ilminsa na gaibu bai sanar da su ba ga kowa, kamar yadda wannan hadisi yake nunawa: Ya kasance daga cikin addu’ar Annabi (SAW) yana cewa, “Ina roƙon ka, ya Ubangiji, da dukkan suna wanda yake naka ne ka kirayi kanka da shi, ko ka saukar da shi a cikin littafanka, ko ka sanar da shi ɗaya daga cikin halittarka, ko ka keɓanta da shi a cikin ilmin gaibu a wurinka: ka sanya Alƙur’ani mai girma ya zama rayuwar zuciyata da hasken ƙirjina da yayewar baƙin cikina, da tafiyar damuwata da ɓacin raina.” (*Musnad* na Imam Ahmad).

Saboda haka, kewayewa da sunayen Allah, watau sanin su dukkaninsu, ya fi ƙarfin halitta: annabawa da mala’iku da sauran mutane da aljannu. Abinda yake kan talikai shi ne su yi imani a warware da sunye waɗanda Allah ya sanar da su, waɗanda bai sanar da su ba kuwa su yi imani da su a dunƙule, kamar yadda suke a sanin Allah Makaɗaici.

## Sifofin Allah

Allah mai girma da ɗaukaka ya sifanta kansa da wasu sifofi da ayyuka a cikin Alƙur’ani mai tsarki kuma Annabinsa (SAW) ya sifanta shi da wasu a cikin hadisai ingatattu. Misalin waɗannan sifofi shi ne kamar kasancewarsa yana zance, yana so, yana ƙi, yana dariya, ya daidaita a bisa al’arshi, ya zo, yana saukowa zuwa saman

duniya, da sauransu. Wajibi ne a kan ko wane Musulmi ya yi ban gaskiya da wɗannan sifofi saboda zuwansu cikin Alƙur'ani da hadisai ingatattu, kuma ya ƙaɗaita Allah da su, kada ya haɗa shi tarayya da wani a cikinsu.

Magabatan wannan al'umma, watau Sahabban Annabi (SAW) da Tabi'ansu, suna da ƙa'ida da suka ajiye, (ko kuma a ce suka karɓo ta daga Annabi, domin ba su yin gaban kansu a sha'anin Tauhidi), ta fahimtar waɗannan sifofi. Ka'idar ita ce a fahimci ma'anarsu kamar yadda take a lugar Larabci, ba tare da yin tawili ba. Misali, idan ake ce *"yadul Lahi,"* sai a fassara shi da "hannun Allah," kada a ce ƙudurar Allah ko ikonsa. Haka nan idan a ka ce *"wa ja'a rabbuka,"* sai a fassara shi: "Kuma Ubangijinka ya zo," kada a ce ikonsa ya zo. Amma kuma ba'a kamanta sifofin Allah da sifofin talikai, kuma ba'a cewa ga takamaimansu. Misali, *hannun Allah* ba'a kamanta shi da hannun mutane,ko na wata halitta dabam. Haka nan, "Ubangijinka ya zo" ba'a cewa takamaimai ga yadda ya zo, ko kuma ga yadda zuwansa yake.

Watau ke nan wannan ƙa'ida ta ƙunshi abubuwa guda uku:

1. A fahimci sifar kamar yadda take a Larabcinta; kada a yi *tawili* ko *ta'aɗili.* Tawili shi ne kau da ma'ana daga asalinta zuwa wani abu daban, kamar hannu a ce ma'anarsa iko ko ƙudura. Ta'aɗili kuwa shi ne kore ma'ana da ɓata ta, ta yadda zai zama babu ta sam.

2. Kada a kamanta sifar da sifofin talikai, domin Allah "Wani abu bai zama kamar tamkarsa ba." (Suratush Shura: 11). Don haka idan Allah ya ce yana da hannun, to dole ne mu yi imani cewa yana da hannun, domin shi ya faɗi. Cewa ba hannu yake nufi ba, ƙarfi yake nufi, ko iko ko ƙudura, wannan karambani ne kawai. Amma kuma dole mu yi imani cewa hannunsa ba ya kama da hannun ko wace irin halitta; domin mun san babu abinda yake kama da shi. In da wani zai yi tambaya: To ya hannun yake ke nan? Sai mu ce masa: Allah ne Masani!

3. Kada a ce ga takamaiman sifar yadda take, ko kuma ga haƙiƙaninta. Domin Allah, shi kaɗai, shi ya san haƙiƙaninta. Don haka, idan Allah ya ce, "Ubangijinka ya zo." Sai mu yi imani cewa Allah ya zo; domin shi ya faɗi. Amma dole ne mu yi imani cewa zuwansa ya sha bamban da zuwan ko wane mai zuwa; domin shi Allah Maɗaukaki babu mai kama da shi a cikin zatinsa ko sunayensa ko fifofinsa ko ayyukansa. Kuma ba mu cewa ga takamaimai yadda ya zo, wannan shi ya barwa kansa sani.

Wannan ita ce ƙaidar fahimtar sifofin Allah, sai a riƙe ta hannu biyu-biyu. Kuma shi ne tafarkin magabata, Sahabbai da Tabi'ai da Tabi'an Tabi'a,i da imaman mazhabobi guda huɗu, kamar yadda za mu gani a nan gaba, in Allah ya yarda.

**Misalai daga Alƙur'ani**

Saboda muhimmancin wannan gaɓa ta Tauhidi, za mu kowo misalai daga Alƙur'ani da hadisan Annabi (SAW).

1. Hannun Allah. Ubangiji Makaɗaici ya ce, "Lalle waɗanda ke yi maka mubaya'a, Allah kawai ne suke yi wa mubaya'a, hannun Allah na bisa hannayensu." (Suratul Fathi:10).
2. Hannayen Allah biyu. "(Allah) ya ce: Ya Iblis! Me ya hana ka ka yi sujada ga abinda na halitta da hannayena biyu?" (Suratu Sad: 75).
3. zuwan Ubangiji. "Kuma Ubangijiinka ya zo, alhali mala'iku suna jere safu-safu." (Suratul Fajr: 22).
4. Maganar Allah ga wasu manzanni. "Waɗannan manzannin mun fifita sashensu a kan sashe: daga cikinsu akwai wanda Allah ya yi masa magana." ( Suratul Baƙara: 253).
5. Maganar Allah ga Annabi Musa. "Kuma Allah ya yi magana da Musa, magana sosai." (Suratun Nisa: 164). "Kuma a lokacin da Musa ya je ga miƙatinmu, kuma Ubangijinsa ya yi masa magana." (Suratul A'araf:143).
6. Daidaitar Ubangiji a bisa al'arshinsa. "Mai rahama ya daidaita a kan Al'arshi." (Ɗ.H.: 5). "Allah shi ne wanda ya ɗaukaka sammai ba da ginshiƙai ba waɗanda kuke ganinsu. Sa'an nan kuma ya daidaita a kan Al'arshi." (Suratur Ra'ad: 2).

**Misalai daga Sunna**

Akwai misalai masu yawa na irin waɗannan sifofi a cikin hadisan Annabi (SAW) ingatattu. A nan za mu kawo kaɗan ne kawai.

1. Manzo (SAW) ya ce, "Allah yana dariya zuwa mutane biyu, ɗayansu zai karhe ɗayan amma kuma dukkansu za su shiga aljanna."[1] Daga ƙarashen hadisin ana fahimta cewa wanda ya yi kisan kafiri ne ya kashe Musulmi sai ya yi shahada, daga baya shi kuma kafirin ya musulunta sai musuluncinsa ya shafe duk abinda ya aikata kafin ya musulunta, shi ma Allah ya sa shi a aljanna.
2. Annabi (SAW) ya ce, "Ubangijinmu yana saukowa zuwa sama ta duniya a ko wane dare, lokacin da sulusin dare na ƙarshe ya rage. Sai ya ce: Wa zai kira ni in amsa masa? Wa zai roƙe in in ba shi? Wa zai nemi gafarata in gafarta masa?"[2]

[1] **Bukhari** da **Muslim.**

[2] Shi ma wannan hadisi yana cikin **Bukhari** da **Muslim**.

3. Ma'aiki (SAW) ya tambayi wata baiwa: "Ina Allah yake?" Ta ce, "Yana sama." Sai ya ce, "Ni wane ne?'' Ta ce, "Kai Ma'aikin Allah ne. " Sai ya ce (da ubangijin baiwar): "'Yanta ta; lalle ita mumina ce."[1]

Dangane da ma'anar wannan hadisi, Imam Alzahabi yana cewa, "A cikin hadisin baiwa akwai mas'aloli guda biyu. Ta ɗaya, halaccin Musulmi ya ce: Ina Allah yake? Ta biyu, faɗin wanda aka tambaya: Yana sama. Wanda duk ya yi musun waɗannan mas'aloli, to ya yi wa Annabi (SAW) musu."

4. Ma'aiki (SAW) ya ce, "Allah zai damƙe ƙasa ranar Alƙiyama kuma ya naɗe sama da (hannun) damansa. Sa'an nan ya ce: Ni ne Sarki, ina sarakunan ƙasa?"[2]

**UbangijiYanaSama:Ya Daidaita a Bisa Al'arshinsa**

Ayoyi da hadisai masu yawa sun bayyana cewa Allah Maɗaukaki yana sama, kuma ya daidaita a kan Al'arshinsa. Don haka ya zama wajibi a kan Musulmi da ya ƙudure wannan kuma kada ya yi tawilin ma'anar waɗannan ayoyi da hadisai. Cewa kuwa Allah yana ko ina, wannan kure ne babba, mai haɗari ga aƙida, wanda ya saɓawa Alƙur'ani da Sunna da aƙidar Sahabbai da Tabi'ai baki ɗayansu. Wasu malamai ma, kamar Imam Abu Hanifa, sun ce kafirci ne.

Allah ya ambata a wurare bakwai a cikin Alƙur'ani mai girma cewa ya daidaita a kan Al'arshi. Waɗannan wurare su ne, Suratul A'raf: 54; Suratu Yanus: 3; Suratur Ra'ad: 2; Suratu Ɗ.H.: 5; Suratul Fur'ƙan: 59; Suratus Sajada: 4; da Suratul Hadid: 4. Kuma ita wannan daidaita ɗin malaman Sunna magabata sun fassara ta da cewa, "Ya ɗaukaka a birbishin" ko kuma "Yana a kan". Wannan fassara ce Imam Bukhari ya ruwaito a cikin *Sahihinsa* daga Abul Aliya da Mujahid, waɗanda manyan malaman Tabi'ai ne da suka ɗauki ilmi daga wajen Sahabbai.

Watau idan a ka ce Allah ya daidaita a kan Al'arshi, ana nufin yana birbishin sa ke nan. Kuma da yake Al'arshi yana bisa da saman bakwai ne, to sai a ka san cewa tabbas Allah yana sama. Amma takamaimai yaya ya daidaita a bisa Al'arshin, to wannan yana cikin abinda ya bar wa kansa sani. Saidai a yi imani cewa daidaitarsa Maɗaukaki ba ta kama da daidaitar halitta, domin zatinsa ba ya kama da zatinsu.

Banda waɗannan ayoyi da suke bayyana Allah ya daidaita a kan Al'arshinsa, akwai kuma wasu ayoyin waɗanda suke nuna cewa Allah yana sama. Misali, faɗin Allah Maɗaukaki: "Zuwa gare shi magana mai daɗi ke hawa kuma aiki na ƙwarai yana ɗaukaka shi (zuwa gare shi)." (Suratu Faɗir: 10). Da faɗinsa, "Daga Allah mai matakala. Mala'iku da Ruhu (Jibrila) suna takawa zuwa gare shi a cikin wani yini wanda gwargwadonsa shekara

[1] Duba **Muwadda Malik** da **Sahih Muslim**.
[2] **Sahihul Bukhari.**

dubu hamsin ne." (Suratul Ma'arij: 3-4). Da faiɗinsa, "Shin ko kun amince cewa wanda ke cikin sama, ba zai iya shafe ƙasa tare da ku ba sai ga ta tana mai girgiza. Ko kun amince cewa wanda ke cikin sama ba zai iya sako muku iskar guguwa ba? To za ku san yadda (aƙibar) gargaɗina take." (Suratul Mulk: 16-17).

Har yau, akwai hadisai ingatattu waɗanda suke bayyana cewa Allah yana sama, kuma ya daidaita a kan Al'arshinsa. Kamar faɗin Manzon Allah (SAW): "Shin ba za ku amince mini ba alhali ni ne amintaccen wanda yake cikin sama? Labarin sama yana zuwa mini safe da yammaci."[1] Da faɗinsa, "Lokacin da Allah ya ƙare halitta sai ya rubuta a cikin littafinsa, littafin yana nan a wurinsa a kan Al'arshi: lalle rahamata ta rinjayi fushina."[2]

A dalilin waɗannan ayoyin da hadisai ne ya wajaba Musulmi ya ƙudure cewa Allah yana sama, amma ba tare da ƙudure takamaimai yadda yake a sama ɗin ba, kuma ya ƙudure cewa Allah ya daidaita a bisa Al'arshiinsa, daidaita wacce ta dace da ɗaukakarsa, wacce mu ba mu san haƙiƙaninta ko takamaimanta ba.

## Maganganun Malamai

Kudure cewa Allah yana sama, kuma ya daidaita a kan Al'arshi daidaito wanda ya dace da shi, ita ce aƙidar magabatan al'umma: Sahabbai da Tabi'ai da Tabi'an Tabi'ai da limaman mazhabobi huɗu da kuma sauran malamai na Sunna. Babu ɗaya da ya yi saɓani a kan wannan.[3] A nan, za mu kawo misalai na maganganun malamai dangane da haka.

## Maganar Imam Abu Hanifa

Imam Abu Hanifa ya ce, "Wanda ya ce: Ban sani ba, shin Ubangijina a sama yake ko a ƙasa, to kaƙiƙa ya kafirta; domin Allah Maɗaukaki yana cewa: "Mai rahama ya daidaita a kan Al'arshi." Kuma Al'arshinsa a kan saman bakwai yake. Idan kuma mutum ya ce: Yana kan Al'arshi amma ban sani ba Al'arshin a sama yake ko a ƙasa? To shi ma kafiri ne; domin ya musa cewa yana sama. Kuma wanda ya musa cewa yana sama to lallai ya kafirta."[4]

[1] A duba **Bukhari** da **Muslim.**
[2] **Bukhari** da **Muslim** sun fitar das hi.
[3] Duba **Minhajul Muslim** na Abubakar Aljaza'iri, shafi na 21.
[4] Duba **Kitabul Arshi** na Imam Alzahabi, shafi na 70-71.

**Maganar Imam Malik**

Imam Malik ya ce, "Allah yana sama kuma ilminsa yana ko ina."[1]

Har yau, an tambaye shi dangane da faɗin Allah Maɗaukaki, "Mai rahama ya daidaita a kan Al'arshi." Sai ya ce, "Daidaito dai sananne ne, takamaimai (yaya ya daidaita) kuwa, wannan ba'a sani ba. Kuma imani da shi wajibi ne."

Watau yana nufin daidaito kowa ya san ma'anarsa. Amma idan a ka dangana shi ga Allah to babu wanda zai san takamaimai ya ya daidaita; domin Allah shi kaɗai ya san kansa a haƙiƙa.

**Maganar Imam Shafi'i**

Shi ma Imam Shafi'i an ruwaito yana cewa, "Lallai Allah Maɗaukaki yana kan Al'arshinsa, a cikin samaniyarsa. Yana kusantowa ga bayinsa yadda ya so. Kuma lallai Allah yana saukowa zuwa saman duniya yadda ya so."[2]

**Maganar Imam Ahmad**

An tambayi Ahmad binu Hanbal dangane da faɗin Ubangiji Maɗaukaki: "Shi ne wanda ya halitta sammai da ƙasa a cikin wasu kwanuka shida, sa'an nan ya daidaitu a kan Al'arshi, yana sanin abinda ke shiga cikin ƙasa da abinda ke fita daga gare ta, da abinda ke sauka daga sama da abinda ke hawa cikinta, kuma shi yana tare da ku, duk inda kuka kasance. Kuma Allah mai gani ne ga abinda kuke aikatawa." (Suratul Hadid: 4). Aka ce: Mene ne ake nufi da: "kuma shi yana tare da ku"?

Da kuma faɗinsa Maɗaukaki, "Ashe, ba ka ga cewa lalle Allah yana sane da abinda yake a cikin sammai da abinda ke cikin ƙasa ba? Wata ganawa ta mutum uku ba za ta kasance ba face Allah shi ne na huɗu ɗinta, kuma babu ta mutum biyar face shi ne na shida ɗinta, kuma babu abinda yake mafi yawa face shi yana tare da su duk inda suka kasance, sa'an nan ya ba su labari game da abinda suka aikata a Ranar Kiyama. Lalle Allah Masani ne ga dukan kome." (Suratul Mujadala: 7). Suka ce: Me ake nufi da: "wata ganawa ta mutum uku ba za ta kasance ba face Allah shi ne na huɗu ɗinta"?

---

[1] **Kitabul Arshi** na Imam Alzahabi, shafi na 71.
[2] **Kitabul Arshi**, shafi na 89.

Sai Imam Ahmad ya ce, “Ilminsa ya kewaye da kome. Kuma Ubangijinmu yana kan A’arshi ba da takamaimai ba, ba da sifantawa ba.”[1]

## Maganar Shaihu Abdulƙadir Jilani

Shaihu Abdulƙadir ya ce, “Ya kamata a danganta sifar daidato (ga Allah) ba tare da tawili ba, kuma cewa daidaitar zati ne (a haƙiƙa) a kan Al’arshi.”[2]

## Maganar Ibnu Taimiya

Shaihul Islam Ibnu Taimiya ya ce, “Wanda duk ya ce Allah yana ko ina da zatinsa, to wannan ya saɓawa Alƙur’ani da Sunna da *ijma’in* magabatan al’umma da malamanta, tare kuma da saɓawa ɗabi’a wacce Allah ya halicci bayinsa a kanta, da hankali bayyananne.”[3]

## Maganar Mujaddadi Ɗanfodiyo

Shaihu Usmanu Ɗanfodiyo ya ce, “Babu aibu a ce Allah yana sama, domin da yawa hadisai sun yi nuni zuwa ga haka, haka nan zahirin ayoyi. Sai dai aƙida na ɓaci idan a ka ƙudure hakan ba tare da tsarkake Allah ga barin yin kama da halitta ba, da kuma tabbatar da rashin sanin takamaimai.”[4]

## Maganar Abu Zaid mai *Risala*

Abu Muhammad Abdullahi binu Abi Zaid Alƙairawani, mai mashahurin littafin Fiƙihun nan da ake cewa **Risala**, ya rubuta littafi musamman domin bayanin aƙidar Imam Malik. A cikinsa yana cewa, “Kuma shi (Ubangiji) yana kan Al’arshinsa mai girma da zatinsa, kuma yana a ko ina da ilminsa.”[5]

---

[1] A duba **Kitabul Arshi** na Zahabi, shafi na 97.
[2] A duba littafin **Alguniyya li Dalibi Darikil Haqqi** na Shaihu Abdul Kadir Jilani, shafi na 55.
[3] Duba **Majmu’ul Fatawa** na Ibnu Taimiyya, mujalladi na 5 shafi na 230.
[4] Duba **Aljami’ul Hawi li Ghalibi ma fi Kutubis Shaihi Usman binu Foduye** na Usman Almasini, shafi na 131.
[5] A duba **Aqidatul Imam Malik** na Ibnu Abi Zaid Alqairawani, shafi na 28.

**Maganar Shaihu Abubakar Gumi**

Shaihu Abubakar Mahmud Gumi, da yake fassara faɗin Ubangij,i "Mai rahama ya daidaita a kan Al'arshi." (Suratu Ɗ.H.: 5), ya yi ƙarin bayani kamar haka: "Allah ya daidaitu a kan Al'arshi daidaita wadda ta dace da shi."[1]

Da waɗannan maganganun malamai za mu tabbatar cewa aƙida ingantacciya shi ne a ƙudure cewa Allah yana sama, ya daidaita a kan Al'arshi daidaita wacce ta dace da girman zatinsa. Kuma wannan daidaita tasa ba ta yi kama da daidaitar bayi ba, kamar yadda ba'a iya sanin takamaimai ya yake a saman, ko kuma ya ya daidaita. Domin Allah bai yi bayanin takamaimai ɗin ba, kuma Annabinsa (SAW) bai yi bayaninta ba. Don haka ba'a iya sanin ta, kuma babu laifi ga rashin sani ɗin.

Amma cewa Allah yana ko ina, to wannan ɓatacciyar aƙida ce. Kai, tana ma kaiwa ga kafirci, kamar yadda Imam Abu Hanifa da waninsa suka faɗi.

[1] A duba **Alqur'ani Mai Girma da kuma Tarjaman Ma'anoninsa zuwa Harshen Hausa** na Abubakar Mahmud Gumi, shafi na 467.

## Babi na Uku
## Shirka

A cikin wannan babi, za mu yi bayani a kan ma'anar shirka da asalinta. Haka kuma, za mu yi magana a kan haɗarin shirka da illolinta.

### Ma'anar Shirka

Shirka, a Luga, ma'anarta tarayya ko haɗaka.

A ilmance, ko a shar'ance, shirka tana nufin mutum ya haɗa Ubangiji Maɗaukaki da wani abokin tarayya a cikin abinda yake haƙƙi ne na Allah da ya keɓanta da shi, shi kaɗai, kamar ya riƙi wani abin bauta tare da Allah, ko kuma koma bayan Allah, da zai riƙa bauta masa, ko ya yi masa biyayya, ko ya nemi taimako daga gare shi, ko ya keɓance shi da soyayya, tsoro, fata, ko girmamawa, da sauran irin waɗannan abubuwa waɗanda babu wanda ya cancanta a keɓance shi da su sai Allah Maɗaukaki, shi kaɗai.

Abin bauta wanin Allah yana iya zama gunki ne da aka sassaƙa daga itace ko aka gina da dutse; ko mutum, mai rai ko matacce, kamar wani azzalumin sarki ko wani dujalin malami mai ɓatar da mutane; ko shaiɗani ko aljani wanda ake iya gani a cikin wata siffa daga siffofi; ko dabba, kamar saniya da biri da sauransu; ko wata *fikira* ko wani abin ɓoye, kamar tsarin mulki na masu dimokraɗiyya. Haka nan, son zuciyar mutum, idan ya sanya shi sama da umarnin Allah da haninsa, yana iya zama abin bautarsa, kamar yadda Allah Maɗaukaki yake cewa, "Shin, ka ga wanda ya riƙi Ubangijinsa son zuciyarsa? Shin to, kai ne ke kasancewa mai tsaro a kansa?" (Suratul Furƙan: 43).

### Asalin Shirka

Zurfafawa wajen ƙaunar bayin Allah na gari, kamr annabawa da waliyai, da wuce iyaka wajen girmama su da kambama su shi ne ya zama asalin shirka a duniya.

A cikin Alƙur'ani mai tsarki, Allah Maɗaukaki ya ba mu labarin gumaka na farko da aka bautawa a duniya. Ubangiji mai girma da ɗaukaka ya ce, "Kuma suka ce, faufau, kada ku bar gumakanku, kuma faufau, kada ku bar Wadda kuma kada ku bar Suwa, kuma kada ku bar Yagusa da Ya'uƙa da Nasra." (Suratu Nuh: 23). Dangane da bayanin ma'anar wannan aya, an ruwaito daga Sahabbai da yawa, cikinsu har da Abdullahi binu Abbas (R.A), cewa

waɗannan sunaye biyar da aka ambata a cikin ayar, watau Wadda da Suwa da Yagusa da Ya'uƙa da Nasra, a asali sunayen wasu bayin Allah ne salihai daga mutanen Annabi Nuhu (AS). Lokacin da suka mutu sai Shaiɗan ya ƙawatawa mutanensu da su riƙa yin ibada a wurin da aka bunne su. Bayan waɗannan sun shuɗe kuma sai ya ƙawatawa 'ya'yansu da jikokinsu waɗanda suka zo a bayansu da su gina mutum-mutumi ga ko wannensu, domin su riƙa tuna su da shi. Ya raya musu cewa yin haka zai sanya su riƙa tunawa da su sosai, kuma su yi koyi da ayyukansu kyawawa. Sa'an nan bayan waɗannan kuma sun shuɗe, sai ya umarci waɗanda suka zo a bayansu da su bauta musu koma bayan Allah. Ya raya musu cewa dama iyayensu da kakanninsu bauta musu suke yi. Wannan shi ne asalin shirka.

Dangane da bayanin ma'anar wannan aya da muka kawo, Imam Bukhari ya ruwaito a cikin littafnsa da ake cewa *Sahihul Bukhari,* daga Abdullahi binu Abbas (RA) ya ce, "Waɗannan (sunaye) biyar sunayen wasu mazaje ne salihai daga mutanen Nuhu. Yayin da suka mutu Shaiɗan ya yi wahayi ga mutanensu da su kafa gumaka a wuraren da suka kasance suna zama, kuma su kira su da sunayensu. Sai suka aikata haka. Amma ba'a bauta musu ba sai bayan da waɗannan mutanen suka ƙare, kuma ilmi ya yi ƙaranci, sai aka bauta musu."

Haka nan, Imam Suyuɗi, ya ambata a cikin littafinsa mai suna **Addurrul Manthur** cewa, Abdu binu Humaidin ya ruwaito daga Abu Muɗahhir, ya ce: Wata rana mutane na zaune a wurin Abu Ja'afar Albaƙir sai suka yi labarin Yazid binu Muhallab, sai Abu Ja'afar ya ce, "Haƙiƙa wannan an kashe shi a ƙasar da aka fara bautawa wanin Allah." Sa'an nan sai ya ambaci Wadda, ya ce, "Wadda ya kasance mutum ne Musulmi, kuma mai farin jini a wajen mutanensa. Lokacin da ya mutu sai suka yi cincirindo a kabarinsa, a can ƙasar Babila, suka yi matuƙar juyayi. Da Ibilis ya ga juyayinsu sai ya je musu a shigar mutane, ya ce da su: Na ga juyayinku bisa wannan (mamaci naku), ko kuna so in suranta muku irin surarsa, ku ajiye ta a wurin taruwarku, ku riƙa tuna shi da ita? Sai suka ce: E. Sai ya suranta musu mai kama da shi, suka ajiye shi a wurin taruwarsu, suka yi ta tuna (Wadda) da ita wannan sura. Lokacin da (Ibilis) ya ga halin da suke ciki na tuna wannan bawan Allah, sai ya ce da su: Ko kuna son in ginawa ko wane ɗayanku mutum-mutumi mai kama da shi (Wadda) ku ajiye shi a gidajenku ku riƙa tuna shi da shi? Sai suka ce: E. Sai ya ginawa ko wane mutanen gida mutum-mutumi mai kama da shi. Su kuwa suka mai da hankali, suka yi ta tuna shi. 'Ya'yansu suka tashi suna ganin yadda suke girmama waɗannan gumaka. Zamani ya shuɗe, kuma batun cewa ana tuna wani ne da wannan gunki ya wuce, har daga bisani suka riƙe shi abin bautawa koma bayan Allah. Sai Wadda ya zama farkon abinda aka bautawa koma bayan Allah a bayan ƙasa, watau gunkin da suka sa wa suna Wadda."

Waɗannan ingantattun ruwayoyi guda biyu, musamman ta cikin *Sahihul Bukhari*, littafin da al'ummar Musulmi suka haɗu a kan cewa bayan Alƙur'ani babu wani littafi da ya fi shi inganci, suna tabbatar da cewa wuce makaɗi da rawa wajen girmama waliyai da tsarkake su, da kuma zurfafawa a cikin son su da yabon su da kambama su, waɗannan al'amura su ne asalin abinda ya jefa mutane a shirka, ba'a wannan al'umma ba kawai, a'a har ma da al'umman farko.[1]

## Haɗarin Shirka

Shirka tana da matuƙar haɗari ga mutum a duniyarsa da lahirarsa. Kai, a haƙiƙa ma, babu abinda ya fi shirka haɗari ga ɗan Adam, tunda tana gada masa rashin rabo da asara ta har abada. Haɗarin shirka yana bayyana a cikin waɗannan abubuwa:

1. Shirka ita ce mafi girman zalunci, kamar yadda Allah ya bayyana da faɗinsa, "Lalle Shirka wani zalunci ne mai girma." (Suratu Luƙman: 13). Abinda ya sa ta zama haka, saboda ita zalunci ne ga Allah Maɗaukaki. Wanda duk ya bautawa wanin Allah, da ko wace irin nau'in ibada, to ya ɗauki haƙƙin Allah, wanda shi ƙaɗai ya cancanta da shi, ya bayar da shi ga wani wanda bai cancance shi ba. Sai ya zama ya zalunci Allah mai girma da ɗaukaka ta hanyar hana masa haƙƙinsa. Kuma babu shakka cewa, mafi girman zalunci ba abinda ya dace da shi sai mafi girman uƙuba: dauwama a wuta.
2. Allah ba ya gafartawa mai shirka, idan ya mutu bai tuba ba. Ubangiji ya ce, "Lalle ne Allah ba ya gafarta a yi shirki da shi, kuma yana gafarta abinda yake bayan wannan ga wanda yake so." (Suratun Nisa: 48).
3. Allah ya haramta aljanna a kan mai shirka kuma shi zai dauwama har abada a cikin wuta. Allah ya ce, "Lalle ne shi, wanda ya yi shirki da Allah, to lalle ne, Allah ya haramta masa Aljanna. Kuma babu mataimaka ga azzalumai." (Suratul Ma'ida: 72).
4. Shirka tana rusa aikin bawa, kome kyawun aikainsa da yawansa ba zai amfane shi ba a lahira. Allah Mabuwayi ya ce, "Kuma an yi wahayi zuwa gare ka (ya Muhammad) da kuma zuwa ga waɗanda suke gabaninka (na annabawa): Lalle idan ka yi shirki, haƙiƙa, aikinka zai ɓaci, kuma lalle za ka kasance daga masu hasara." (Suratuz Zumar: 65).

A wata ayar kuma, Ubangiji yana fadi, bayan ya lisafa manya annabawa da manzonni, aiki har da Ibrahim Ishaƙ, ya'aƙub, Nuhu, Dawuda, Sulaiman, Ayyuba Yusuf Isa, Iiyas, Isma'ial, Aliyasa'u Yunus, Luɗdu, bayan yaa lasafa

[1] Duba littafinmu **Matsayin Sufanci da Darika a Musulunci.**

waɗannan duka sai yace, “Kuma da sun yi shirki da haƙiƙa, abinda suka kasance suna aikatawa ya lalce”. (An’ami: 83-88). Babu shakka wannan yana nuna manamunin shirka da hadarinta.
5. Wani haɗari kuma da ya shafi rayhwar duniya shi ne cewa ruco shirka jininsa halal ne. Allah makaɗaici ya ce, to, ku yaƙi mushdrikai inda duk kuka same su, kuma ku kama su, kuma ku tsare su, kuma ku zaune musu sukkan madakata”. (Suratut Taba: 5).

**Illolin Shirka**

Shirka tana da illoli masu yawa rayuwar al’ummai da ɗaiɗekun mutane. Ga wasu daga cikinsu.
1. Shirka ƙasƙanci ne da wuwaƙkanci ga bil Adama. Allah maɗaukaki ya halici mutane ya girmama su, ya ɗaukaka su, ya fifita su, akan yawancin halittarsa. Yace, “Kuma lalle ne mun girmama yan Adam, kuma muka dauke su a cikin ƙasa da teku, kuma muka arzuta su daga abubuwa masu daɗai, kuma muka fifita su akan masu yawa daga waɗanda muka halitta, fifitawa”. (Isra’: 70) saboda haka ba yan wannan girmamawa ɗa daukakawa da fifitawa, idan ɗan Adam ya bautawa wata halitta wacce ba ta kai ya shi ba, kuma dabbobic ko duwatsu ko itace, to lalle wannan ba ƙaramar wulaƙantawa ba ce ga kansa. Dan Adam shi ne shugaban halitta a bayyan ƙasa, kuma shi aka horewa kome, don haka bai kamata ya bautawa kowa ba sai Allah da ya halicce shi.
2. Shirka mafakar camfe-canfe ce da almarori. Mai shirka yana ƙudure cewa akwai wani mai iko ban da Allah. Yana girmama, kuma yana tsoron abubuwa kamar gumaka, aljanu da sharidanu mamata da dodanni ya zama yana ƙarɓar duk wata baukaura da soko-burutsu camfe-camfe da almarori tsibbu da surklle, kuma yana gaskata maganganun bokaye, yau duba, masu bugun ƙasa da miyagun malamai.
3. Shirka tana kawo tsoro da damuwa masu hana zuciya nashaɗi: Domin mutumin da yake ƙarɓar camfe-camfe da almanri kuma yana gaskata ƙaryace-ƙaryacen maƙaryata, to zuciyarsa za ta ciki da tsoro na ba gaira basabab saboda ya dogara da iyayen gijin ƙarya wadanda ba sa iya amfanar sansu ko su ijewa kansu sharri, balle su yiwa wani. Allah maɗaukaki yana cewa, “zamu jefa tsoro a cikin zukatan waɗanda suka kafirta, saboda shirkin da suke yi da Allah game da abinda bai saukar da wani dalili ba game da shi”. (Suratu Ali Imraha: 151).
4. Shirka tana hana shagata da aiki na gari. Domin tana koyawa masu yin ta su sogara ga cefon masu ceto, da girman masu girma da alfarmar masu alfarma. Sai ka ji suna cewa da wani bawa, annabi ko waliyi ko shaihi, ya tuna da su ranar shiga jirginsa!

Ko kuma wai suna cikin aljihunsa. Allah manzon (SAW) yana faɗawa ɗiyarsa, "Ya ke Faɗina ɗiyar Muhammad, ki tambaye ni cikin dukiyata abinda kike so, ban amfana miki kome ga barin Allah."[1]

5. Shirka tana raba kan al'umma. Shirka bantawa iyayen giji dabam-daban ne, da son su, da jin tsoron su, da girmamam su. Sai ya zama zukakan al'umma sun rarraba, kowa zuciyarsa na tare da abin bautarsa. Wannan kuwa shi ne babban dalilin rarrabuwar kawuna, domin haɗuwa akan aƙida guda shi ne haɗin kai na gaskiya, ba haɗa baki ba na munafinci. Don haka Allah mabuwayi yake yi mana wannan gargaɗi: "Kuma kada ku kasance daga mushirika watau waɗanda suka rarraba addininsu kuma suka kasance ƙungiya-ƙungiya, kowace ƙungiya tana mai farin cikin da abinda ke a gare ta". (Suratur Rum: 31-32)

[1] A duba **Sahihul Bukhari.**

## Babi Na Huɗu
## Rabe-Raben Shirka

A cikin wannan babi, za mu yi bayani a kan rabe-raben shirka zuwa shirka ɓoyayya da bayyananna, da kuma shirka babba da ƙarama. Sa'an nan za mu kawo bayani filla-filla dangane da rabe-raben shirka ƙarama, tare da ambaton hujjoji masu ƙarfi daga Littafin Allah da Sunnar Manzon Allah (SAW).

### Shirka Babba da Shirka Karama

Shirka ta kasu gida biyu: shirka babba da shirka ƙarama. Shirka babba, ko kuma Alshirkul Akbar, ita ce wacce Allah ba ya gafarta ta, kuma mai yin ta ba ya shiga aljanna har abada, sai fa idan ya tuba tuba ingantacce. Ubangiji mai girma da ɗaukaka yana cewa, "Lallai ne Allah ba ya gafarta a yi shirka gami da shi, kuma amma yana gafarta abinda yake bayan wannan ga wanda yake so, kuma wanda ya yi shirka da Allah, to, lalle ne, ya ƙirƙiri zunubi mai girma." (Suratun Nisa'i: 48). A wata ayar kuma ya ce, "Lalle ne Allah ba ya gafarta a yi shirka da shi, kuma yana gafarta abinda yake bayan wannan ga wanda yake so. Kuma wanda ya yi shirka da Allah, to lalle ya ɓace ɓata mai nisa." (Suratun Nisa'i: 116).

Shirka ƙarama kuwa, wacce ake kira Alshirkul Asgar, tana daga cikin manyan zunubai, watau kaba'ira, waɗanda duk mai yin su, kuma ya nace a kan aikata su, to ana jiye masa tsoron ya mutu kafiri, idan ba Allah ne ya yi masa gyaɗar dogo ba, ya riske shi da rahama tasa, ya arzuta shi da tuba kafin zuwan ajalinsa. Za mu zo da ƙarin bayani dangane da shirka ƙarama a nan gaba kaɗan, in Allah ya yarda.

### Shirka Bayyananna da Shirka Ɓoyayya

Shirka babba ta kasu zuwa shirka bayyananna, Alshirkul Jaliyyu, da shirka ɓoyayya, Alshirkul Khafiyyu. Shirka babba bayyananna ita ce bauta wa wani abu dabam tare da Allah Maɗaukaki. Shi wannan abin bautawar da aka haɗa da Allah ya zama tauraro ne kamar wata da rana, ko wani sandararren abu ne kamar gunki na itace da duwatsu, ko kuwa wata dabba ce kamar saniya da maciji, ko kuwa mutum ne kamar waɗanda suka bauta wa Fir'auna da Buda da Shaihunnai da sauransu, ko waɗanda suka bauta wa Annabi Isa ɗan Maryamu (AS), ko kuwa wata halitta ce da ba'a iya gani kamar aljannu da shaiɗanu da mala'iku, duka wannan ɗaya ne. Ko wanne daga waɗan nan aka bauta wa, an aikata shirka babba bayyananna.

Ita kuwa shirka babba ɓoyayya ta haɗa da girmama ƙaburbura da kusheyi, da roƙon mamata, da neman taimakonsu, da biɗar biyan bukata daga gare su, kamar warkar da cuta, ko yaye ƙunci, ko rinjaye bisa abokan gaba, da sauran irin waɗan nan abubuwa waɗanda babu mai iko a kansu sai Allah Maɗaukaki, shi kaɗai.

Har ila yau, shirka babba bayyananna ta ƙunshi riƙar wanin Allah a matsayin mai ba da doka, ko mai ba da shari'a, kamar misali a baiwa wani mutum ko wasu gungun mutane haƙƙin sanya shari'a da kafa dokoki waɗanda suka saɓawa dokokin Allah da hukuncinsa, kamar yadda abin yake a cikin tsarin Dimokraɗiyya wanda muke aiwatarwa a yau – Dimokraɗiyya shu'uma, azzaluma, jahila, wacce take buɗewa shuwagabanni marasa amana kafar satar dukiyar jama'a, su bar su ba ko ƙarfanfana!

Wanda duk ya baiwa wani mutum, ko wasu gungun mutane, haƙƙin kafa masa doka ko sanya masa shari'a wacce ta saɓa da shari'ar Allah, to haƙiƙa ya riƙi wannan mutum, ko mutane, a matsayin ababen bauta. Wannan ya sa Alƙur'ani ya kira Yahudu da Kirista da sunan mushirikai, ya ce sun riƙi malamansu da shugabanninsu a matsayin iyayengiji ababen bauta saboda sun bi son zukatansu, sun karɓi tsarin da suka shimfiɗa musu.

A cikin Suratut Tauba, Allah yana cewa, "Sun riƙi malamansu (watau Yahudawa) da Ruhubanansu (watau Kirista) ubangiji baicin Allah, kuma sun riƙi Masihu ɗan Maryama (haka). Kuma ba'a umarce su ba face su bauta wa Ubangiji guda. Babu abin bautawa face shi. Tsarkinsa ya tabbata daga barin abinda suke yin shirka da shi." (Suratut Tauba: 31). Wannan aya Annabi (SAW) ya fassara ta ga Adiyyu binu Hatin Aɗɗa'i (RA) wanda a zamanin jahiliyya Kirista ne kuma ya musulunta. Lokacin da ya zo wurin Annabi (SAW) ya karanta masa wannan aya sai ya ce: Ya Ma'aikin Allah, ai ba bauta musu suke yi ba. Sai Annabi (SAW) ya ce, "Ai lallai. Haƙiƙa su sun haramta musu halal kuma sun halatta musu haram amma suka yi musu biyayya. To wannan it ace bautar da suka yi musu." (Ahmad da Tirmizi).

Wannan aya da kuma hadisin Annabi (SAW) wanda ya fassara ta suna tabbatar da cewa, wanda duk ya yi biyayya ga wanin Allah a cikin abinda ya saɓawa shari'ar Allah, ko abinda Allah bai yi izini da shi ba, to haƙiƙa wannan ya riƙe shi abin bauta kuma ya yi shirka da shi, ko da bai kira shi da sunan ubangiji ba. Don haka a wata ayar yake cewa, "Kada ku ci daga abinda ba'a ambaci sunan Allah ba a kansa (yayin yankansa). Kuma lalle ne shi fasiƙanci ne. Kuma lalle ne, shaiɗanu, haƙiƙa, suna yin ishara zuwa ga masoyansu, domin su yi jayayya da ku. Kuma idan kuka yi musu ɗa'a lalle ne ku, haƙiƙa, masu shirka ne." (Suratul An'am: 121). Wannan yana nuna cewa, yin ɗa'a ga Shaiɗan da baraden Shaiɗan, cikin abinda ya saɓawa Allah, shirka ne.

**Nau’o’in Shirka Karama**

Shirka ƙarama, kamar yadda muka ambata a baya, tana cikin jerin kaba’ira, koda yake ta fi sauran manyan zunubai girma. A ƙarƙashin shirka ƙarama akwai abubuwa guda goma:

1. Rantsuwa da wanin Allah, kamar mutum ya rantse da Annabi (SAW) ko da ɗakin Ka’aba, ko da aradu, da sauransu. Manzo (SAW) ya ce, “Wanda ya rantse da wanin Allah haƙiƙa ya kafirta, ko (a wata ruwayar ya ce) ya yi shirka.”[1]

Abdullahi binu Mas’ud ya ce, “In rantse da Allah a kan ƙarya ya fi soyuwa a gare ni da in rantse da wanin Allah a kan gaskiya.” Wannan magana ta wannan babban Sahabi tana nuna girman haɗarin rantsuwa da wanin Allah, tunda har ya gwammace ya rantse da Allah a kan ƙarya da ya rantse da waninsa koda gaskiya yake yi. Dalili saboda ƙarya kaba’ira ce, rantsuwa da wanin Allah kuwa shirka ce. Shirka kuwa ta fi kaba’ira haɗari nesa ba kusa ba!

2. Ɗaura guru da kambu da rataya zare a wuya. An ruwaito daga Imran binu Husain (RA) ya ce: Annabi (SAW) ya ga kambu a damtsen wani mutum, sai ya ce, “Mene ne wannan?” Sai mutumin ya ce: Maganin (cutar) wahina ne. Sai Annabi (SAW) ya ce, “Cire shi, haƙiƙa babu abinda zai ƙara maka sai cuta. Kuma da za ka mutu da shi a jikinka, da ba za ka rabauta ba har abada.”[2]

Haka nan an ruwaito cewa Sahabin Annabi (SAW), Huzaifa binul Yaman (RA), ya shiga ya duba wani mara lafiya sai ya ga wani ɗan zare rataye a wuyansa, wai yana maganin zazzaɓi da shi. Sai ya tsinke zaren ya jefar, sa’an nan ya karanta wannan aya: “Kuma mafi yawansu ba su yin imani da Allah face kuma suna masu shirka.” (Suratu Yusuf: 106).

3. Rataya Laya. Ahmad binu Hanbal ya ruwaito daga Uƙuba binu Amir (RA) cewa, Manzon Allah (SAW) ya ce, “Wanda ya rataya laya kada Allah ya cika masa.” A wata ruwayar kuma ya ce, “Wanda ya rataya laya haƙiƙa ya yi shirka.”

4. Tofi. Shi tofi ya kasu gida biyu. Akwai tofi na shirka shi ne wanda ake yi da sunan wanin Allah, ko kuma da wani harshe ba harshen Larabci ba wanda kuma ba’a san ma’anarsa ba. Wannan shi ake cewa surkulle. Kuma akwai tofi na Sunna wanda ake yi da sunayen Allah, ko sifofinsa, ko da ayoyin Kur’ani.

---

[1] Tirmizi ya ruwaito shi kuma y ace hadisi ne mai kyau.

[2] Ahmad da Ibnu Maja ne suka ruwaito shi.

An karɓo ruwaya daga Aufu binu Malik (RA) ya ce: Mun kasance muna yin tofi a (zamanin) jahiliyya. Sai muka ce da Annabi (SAW): Ya kake gani dangane da haka? Sai ya ce, "Ku bijiro min da abinda kuke tofawa (in jiya). Babu laifi ga tofi matuƙar ba shirka ba ne."[1]

5. Tsafi ko sihiri. Shi tsafi nau'i ne na rufa-ido da ba-duhu, kuma ya ƙunshi rantse-rantse da surkulle da ƙulle-ƙulle da tofin shirka. Tsafi ya zama shirka saboda a cikinsa akwai neman taimako da wanin Allah, kamar ibilisai da aljannu da rauhanai da taurari da sauransu.

Sihiri yana daga cikin manyan zunubai waɗanda suke taɓar da mai aikata su. Ubangiji Maɗaukaki yana cewa, "Kuma masihirci ba ya cin nasara duk inda ya je." (Suratu Ɗ.H.: 69). A wata ayar kuma ya ce, "Abinda kuka zo da shi sihiri ne. Lalle ne Allah zai ɓata shi. Haƙiƙa Allah ba ya ɓata aikin maɓarnata." (Suratu Yunus: 81).

Bukhari ya ruwaito daga Bujalah binu Abduh (RA) ya ce, "Umar binul Khaɗɗabi ya rubuto mana (umarni) cewa, mu kashe dukkan matsafi da matsafiya. Sai muka kashe wasu matsafa guda uku." Kuma kamar yadda tsafi yake haramun haka nan zuwa wajen matsafi da gaskata shi. Manzon Allah (SAW) ya ce, "Mutane uku ba su shiga aljanna: mai dimantar giya, da mai gaskata tsafi, da mai yanke zumunci."[2]

6. Ba da labari da taurari. Wannan wani launi ne na tsafi kuma masu yin sa suna riya cewa suna sanin abinda zai faru nan gaba ta hanyar ilmin taurari. Annabi (SAW) ya ce, "Wanda ya ɗarshi wani yanki na taurari haƙiƙa ya ɗarshi wani yanki na tsafi." (Abu Dawud). Amma fa wannan bai haɗa da ilmin Falaki ba wanda ya ƙunshi darasun taurari da gurabunsu da girman jikinsu (faɗi da tsawo) da hanyoyinsu da nisan tsakaninsu da juna. Wannan ilmi ne na kimiyya mai zaman kansa wanda aka gina shi a kan darasu da tsokaci da lura ta yau da kullum.

7. Bokanci da duba. Boka shi ne mutumin da yake da'awar sanin abinda yake ƙunshe a cikin gaibu daga abubuwan da za su faru a nan gaba, ko kuma abubuwan da suke ɓoye cikin zukatan mutane. Shi kuwa duba ya haɗa da bokanci da bugun ƙasa da duban taurari, da sauransu. Muslim ya ruwaito a cikin Sahihinsa cewa, Manzon Allah (SAW) ya ce, "Wanda ya je ga ɗan duba ya tambaye shi wani abu, kuma ya gaskata shi (a kan abinda ya faɗi), to ba'a karɓar sallarsa ta kwana arba'in." Haka kuma Abu Dawud ya ruwaito cewa, Ma'aikin Allah (SAW) ya ce, "Wanda ya je wurin boka kuma ya gaskata shi a kan abinda yake faɗi, to haƙiƙa ya kafirta da abinda aka saukarwa Muhammad (SAW)."

8. Cin alwashi ga wanin Allah, kamar mutum ya yi alwashi ga ƙaburbura, ko mutanen dake bunne a cikinsu, ko wani shaihi ko waliyyi, mai rai ko mamaci. Yadda ake cin alwashi shi ne mutum ya ce: Idan bukatata kaza ta biya, to zan

[1] Muslim ya fitar da shi.
[2] Ahmad da Ibnu Hibban suka ruwaito shi.

yi aikin ibada kaza, ko zan bayar da sadakar kaza. Misali mara lafiya ya ce: Idan na warke zan yi azumi kaza, ko mace mai ciki ta ce idan ta haihu lafiya za ta sadaukar da kaza.

Cin alwashi ibada ne; don haka yin sa ga wanin Allah ya zama shirka, saboda ibada ba ya halatta a gabatar da ita sai ga Allah Maɗaukaki, shi kaɗai. Ubangiji mai girma da ɗaukaka ya ce, “Kuma abinda kuka ciyar daga ciyarwa, ko kuka cika alwashi daga wani bakance, to, lalle ne, Allah yana sanin sa. Kuma azzalumai ba su da wasu mataimaka.” (Suratul Baƙara: 270). Malaman Tafsiri sun ambata cewa, azzalumai da aka ambata a cikin ayar abinda ake nufi da su masu shirka, saboda Allah yana faɗi a cikin wata ayar, “Lalle shirka wani zalunci ne mai girma.” (Suratu Luƙman: 13). Wanda duk ya yi alwashi ga wanin Allah, to haƙiƙa ya yi shirka da Allah, kuma ya zama azzalumi.

9. Yanka ga wanin Allah, kamar a ce za’a warkar da wata cuta amma sai an zubar da jinin dabba mai kama kaza, ko kaza mai launi iri kaza, da sauran irin waɗan nan abubuwa. Yana daga cikin wannan kuma yanke kawunan mutane ko wasu gaɓoɓin jikinsu da nufin cimma wata biyan bukata.

Allah ya haramta cin duk abinda aka ambaci sunan wanin Allah a yayin yankansa, da abinda aka yanka a kan dandamalin gumaka (Suratul Ma’ida: 3), ko a kan wni dutse ko a gindin wata itaciya, da sauransu. Kuma ya yi umarni dukkan yanka ya zama an yi dominsa, da sunansa. Allah Maɗaukaki ya ce, “Saboda haka, ka yi sallah domin Ubangijinka, kuma ka soke (baiko, watau sukar raƙumi wanda shi ne a matsayin yankansa).” (Suratul Kausar: 2). Kuma ya ce, “Ka ce: Lalle ne sallata, da baikona, da rayuwata da mutuwata na Allah ne Ubangijin talikai. Babu abokin tarayya a gare shi. Kuma da wancan aka umarce ni, kuma ni ne farkon masu sallamawa.” (Suratul An’am: 161-162).

An karɓo ruwaya daga Ali binu Abi Ɗalib (RA) ya ce: Annabi (SAW) ya yi mini zance da kalmomi huɗu. Ya ce, “Allah ya la’anci wanda ya yi yanka ga wanin Allah. Allah ya la’anci wanda ya ɓoye mai laifi. Allah ya la’anci wanda ya sauya alamar  ƙasa.” (Muslim). Ya ɓoye mai laifi, watau ya rufa masa asiri, ko ya taimake shi ta ko wace hanya. Ya sauya alamar ƙasa, watau ya gusar da alamar kan iyaka don ya shigo da haƙƙin wani cikin mulkinsa.

10. Camfi. Shi ma camfi nau’i ne na shirka. Idan mutum ya yi wani abu, ko ya bar yin wani abu, saboda camfi to haƙiƙa ya yi shirka; saboda bai kyautata dogaro ga Allah ba. Imam Ahmad ya ruwaito cewa, Manzon Allah (SAW) ya ce, “Wanda camfi ya hana shi (aikata) wata bukata tasa, to haƙiƙa ya yi shirka.” Sai aka tambayi Annabi (SAW): To mene ne kaffarar yin haka? Sai ya ce, “Kaffararsa (shi ne) mutum ya ce: Ya Ubangiji babu alheri sai alherinka, kuma babu camfi sai ƙaddararka, kuma babu abin bautawa waninka.”

Amma wannan bai haɗa da abinda Bahaushe yake cewa “Ina ji a jikina” ba ko “Jikina yana ba ni.” Idan mutum ya ji ɗar-ɗar a kan wani abu da ya yi niyyar aikatawa, kamar misalai zai yi tafiya sai ya riƙa jin kamar zai yi hatsari a wannan tafiyar, to wannan ba ya shafar imanin mutum matuƙar dai bai hana shi abinda ya yi nufin yi ba. Wannan yana daga cikin raunin ɗan Adam, kuma tawakkali shi ne maganinsa.

Abu Dawud da Tirmizi sun ruwaito daga Abdullahi binu Abbas (RA) cewa, Annabi (SAW) ya ce, “Camfi shirka ne, camfi shirka ne. Kuma babu wani daga cikinmu face…sai dai Allah yana tafiyar da wannan da tawakkali.” Ma’anar faɗinsa “babu wani daga cinmu face…” watau babu wani daga cikinmu ‘yan Adam face ya ji ɗar-ɗar a wani lokaci na rayuwarsa. To sai dai maganin wannan ga Musulmi, kamar yadda hadisin ya bayyana, shi ne tawakkali. Idan mutum ya rabu da wannan abu da yake ji a jikinsa, ya dogara ga Allah, sai Allah ya fitar da shi daga zuciyarsa. “Kuma wanda ya dogara ga Allah, to, Allah ne ma’ishinsa.” (Suratuɗ Ɗalaƙ: 3).

Kishiyar camfi shi ne fata na gari, kamar mutum ya sa rai da gamuwa da wani alheri saboda wata magana mai daɗi da ya ji, ko wani abu mai kyau da ya gani. Misali mutum yana bukatar riga sai ya ji an kira wani sunansa Mairiga, ko yana bukatar kuɗi sai ya ji an kira Malam Maikuɗi, sai ya yi fatan samun riga ko kuɗi, wannan babu laifi. Hasali ma Annabi (SAW) ya kasance yana son irin haka. Bambancinsu da camfi shi ne, fata na gari yana sa kyakkyawan fata daga Allah da kyautata zato da shi. Camfi kuwa yana kai mutum ga muzanta zato ga Allah da tsoron wani abu da bai da tasiri, ba gaira ba dalili.

Waɗan nan su ne abubuwan da suke ƙarƙashin shirka ƙarama, mun kawo su filla-filla saboda girman haɗarinsu, da kuma matuƙar yaɗuwarsu a tsakanin mutane, da illarsu ga imanin Musulmi. Imani shi ne tushen kome a Musulunci, saboda haka duk abinda zai taɓa shi, to dole ne a fahimce shi da kyau kuma a kauce masa. Allah ya tsare mana imaninmu, amin.

## Babi Na Biyar
## Shirkokin Zamani da Zindiƙanci

A cikin wannan babi, za mu taɓo batun wasu nau'o'in shirka waɗanda suka shigo mana sakamakon dangantakarmu da kafirai Turawan mulkin mallaka. Waɗan nan shirkoki an shigo da su cikin rayuwarmu a lokacin da muke ƙarƙashin danniya da mulkin zalunci na Turawa, kuma a bayan samun 'yancin kanmu, rabuwa da su ya yi mana wuya. Hakan kuwa ya faru saboda nacewa a kan ci gaba da aiki da su da almajiran Turawa suke yi, watau 'yan Boko, waɗanda jahiltar addininsu da tarihinsu ya sa suke zaton aiki da al'adun Turawa wata larura ce, ko burgewa.

### Shirkokin Dimokraɗiyya

A ƙarƙashin tsarin Dimokraɗiyya akwai nau'o'i na shirka waɗanda Musulmi suke ƙuduri da su, ko suke aikatawa, a bisa rashin sani. Za mu karkasa su domin sauƙin fahimta kamar haka:

1. Shirka a tushen Dimokraɗiyya. An gina tsarin Dimokraɗiyya a kan tushe na shirka wanda yake cewa jama'ar ƙasa su ne masu mulki da iko (**soverienty**) kuma mahukunta da shugabannin siyasa suna mulki ne a madadinsu.

Wannan ƙuduri ya zama shirka saboda, a tsarin Musulunci, Allah shi kaɗai shi ne mai mulki. Ubangiji Maɗaukaki yana cewa, "Ka ce: Ya Allah Mamallakin mulki, kana bayar da mulki ga wanda kake so." (Suratu Aali Imrana: 26). A wata ayar yana cewa, "Ya halitta ku daga rai guda, sa'an nan ya sanya ma'aurata daga gare shi. Kuma ya saukar muku daga dabbobin gida nau'i takwas, yana halitta ku a cikin cikunnan uwayenku, halitta a bayan halitta, a cikin duffai uku. Wannan shi ne Allah Ubangijinku. Mulki a gare shi yake. To, yaya ake karkatar da ku?" (Suratuz Zumar: 6). Har yau, a wata ayar yana cewa, "Yana shigar da dare a cikin rana, kuma yana shigar da rana a cikin dare. Kuma ya hore rana da wata kowannensu yana gudana zuwa ga ajali ambatacce. Wannan shi ne Allah, Ubangijinku, gare shi mulki yake, kuma waɗanda kuke kira, waninsa, ba su mallakar ko fatar gurtsun dabino." (Suratu Faɗir: 13).

Saboda haka, a tsarin Musulunci, duk mai yin mulki a madadin Allah yake yi, shi ya sa ya zama wajibi mulkin ya zama gwargwadon umarninsa da haninsa. Idan aka ƙudure cewa mutane su ne mamallaka (**soverien**), to an samu masu mulki biyu ke nan: Allah da mutane. Wannan kuma shi ne ainihin shirka. Allah maɗaukaki yana cewa, "Kuma ka ce: Godiya ta tabbata ga Allah wanda bai riƙi ɗa ba, kuma abokin tarayya bai kasance a gare shi ba a cikin mulkinsa." (Suratul Isra: 111).

Amma Dimokraɗiyya da ma'anar mulkin wakilci da tuntuɓar juna, to wannan babu illa a cikinsa, matuƙar an guje wa ƙudure-ƙudure da muka ambata a sama. Wannan ma yana iya zuwa ƙarƙashin tsarin **Shura**, wanda Musulunci yake koyar da shi.

2.Tsarin Mulki. Amincewa da cewa kundin tsarin mulki yana gaba da dukkan shari'o'in ƙasa da dokokinta, kuma duk dokar da ta saɓa masa shafaffiya ce, shi ma wannan shirka ce domin, da farko, yana aza tsarin mulki sama da Alƙur'ani mai girma, na biyu kuma yana baiwa mutanen da suka rubuta tsarin mulkin haƙƙin shar'antawa bayin Allah wata shari'a wacce ta saɓawa shari'ar Allah domin su bi. Babu wani mai haƙƙin shar'antawa bayi shari'a su bi sai Mahaliccin bayi, shi kaɗai. Wanda duk ya baiwa wani wannan haƙƙin, to ya yi shirka da shi.

Amma babu laifi mutane, Musulmi da waɗanda ba Musulmi ba, su haɗu a kan wasu sharuɗɗa da yarjejeniyoyi, rubutattu ko ba rubutattu ba, waɗanda za su rayu a kansu, kamar yadda ya faru tsakanin Manzon Allah (SAW) da al'umman Yahudawa da wasunsu a farkon hijirar Annabi (SAW) zuwa Madina. Amma kada Musulmi ya yarda cewa waɗan nan sharuɗɗa da yarjejeniyoyi suna sama da dukkan shari'a da doka. Wannan shi ne haɗarin da ya wajaba Musulmi ya gujewa.

3.Zandaƙa. Na kawo zandaƙa a ƙarƙashin shirkokin zamani saboda mu a 'yan shekarun nan ne zandaƙar ta shigo mana. Amma a haƙiƙa zandaƙa ta daɗe a duniyar Musulmi, ana yaƙar al'umma da ita ƙarƙashin sunaye badam-daban. Daga cikin waɗan nan sunaye akwai sunan Sufanci wanda mu ma da shi ne ta shigo mana.

Zandaƙa tana ɗaukar salo da yawa, amma mafi haɗari wanda kuma shi ne muke fama da shi a nan ƙasar, shi ne ALLANTAR da wasu mutane waɗanda ake zaton bayin Allah ne na ƙwarai. Sai a ba su sifofin Ubangiji, ko ma a kira su da sunan ALLAH, kamar yadda muke ji a bakin wasu ɓatattu masu fakewa da son Annabi (SAW) da son waliyyai, daga ƙarshe sai su ɗaura yaƙi da Allah da Manzonsa da muminai.

Waɗan nan mutane a kwanan nan al'amarinsu ya yi ƙarfi, inda har suke fitowa suna furta kalmomin ridda a fili, kamar yadda wani ɓatacce da ake kira Abdul Inyas ya yi a Kano.[1]

Ilhadi aƙida ce da maƙiyan Musulunci suke ƙoƙarin yaɗa ta a tsakanin Musulmi ta hanyoyi dabam-daban, tare da amfani da dukiya da maƙaman duniya, da sauransu. A kwanan nan mun samu labara cewa, banda amfani da ɗariƙun Sufaye wajen yaɗa wannan aƙida, ana kuma jan samari da 'yan mata masu ƙarancin sani da tarbiyya, zuwa

[1] Duba littafi na 6 a Jerin Littafan Sufanci mai taken **Tushen Tabargaza a Tafarkin Sufanci**.

ga ƙudure wannan aƙida. Gungun matasa da suka sako a gaba su ne masu shirya fina-finan Hausa, waɗanda ake amfani da jahilcinsu da rashin tarbiyyar iyayensu, ana sanya su cikin aƙidar Bautar Shaiɗan wacce suke kira da Turanci: ILLUMINATI.

Wajibi ne mutane su ilmantu, su faɗaku, su waye, domin kaucewa irin wannan makirci da maƙiyanmu suke kitsa mana don raba mu da addininmu. Kuma wajibi ne a yi wa matasa kan-da-garki, domin yawanci su ake nufi da wannan makircin.

Allah ya isar mana.

Tsarki ya tabbatar maka, ya Ubangiji, tare da godiya a gare ka. Ina shaidawa babu abin baitawa da gaskiya sai kai. Ina neman gafararka, ina tuba zuwa gare ka.